# Sebabatso

Sebabatso

*Southern Sotho Poetry*

MAKHOKOLOTSO A. MOKHOMO



Educum Publishers

# Sebabatso

*Southern Sotho Poetry*

MAKHOKOLOTSO A. MOKHOMO



**Educum Publishers**

# Selelekela

Mongodi wa bukana ena, Mofumahatsana A. Makhokolotso Mokhomo, ke mo tsebile ho tloha ka selemo sa 1946, ha bobedi ba rona re qala ho fihla Sekolong se Phahameng sa Lesotho, Maseru, nna ke le moruti wa hae, yena e le morutuwa wa ka. Ke ka yona nako ena ya ha a ntse a le Sekolong sena a ileng a itshupa hore o na le neo e itseng ya bothothokisi. Tlhasenyana eo e neng e ntse e taitsa re ile ra leka ho e butswela hore e kekele haholo, mme ke motlotlo ke hona ho elellwa hore kajeno e se e fetohile mollo wa takadimane, o bonwang le ke motho ya sebakana.

Ke thabile haholo ha a nkopile hore nke ke felehetse buka ena ya hae ya dithothokiso ka mantswe a se makae.

Dithothokiso tsena ke di badile ka hlokomelo e kgolo, mme ha ke ntse ke di bala ka utlwa monate o moholo, oo ke kgolwang hore babadi bohle ba tla bala bukana ena le bona ba tla o utlwa. Maikutlong a ka dithothokiso tsena di monate haholo, di ngotswe ka makgethe le ka bokgeleke boo rona banna re atisang ho hopola hore bo ke ke ba fumanwa ho batho ba basadi; empa ha eba taba eo e kile ya eba nnete ka nako e fetileng, kajeno Mofumahatsana enwa o e shanofaditse; o pakile ka ho tlala hore bokgeleke ba ho thothokisa ha se ntho ya banna feela.

Ho hlile ho thata ho nna hore na nka re dithothokiso tse nkgahlileng haholo ke dife, hobane thothokiso ka nngwe e na le monate wa yona e le nngwe, o fapaneng le monate wa tse ding, ka ha ha di bue ka ntho e le nngwe kaofela ha tsona.

Ha e le bothothokisi ba mongodi bo hlile bo tsepame hantle. Ke motho ya tsebang ho hlomamisa maikutlo a hae, ya tsebang ho kgetha mantswe a lokelang hore seo a se nahanneng, a se hlalosang, se tle se tjhabe hantle maikutlong a mobadi. Ka moo ke badileng dithothokiso ka teng, ke fumana hobane bothothokisi ba hae bo tsepama hantle ha a bua ka taba e amang botebo ba maikutlo le ba pelo ya motho. Hona re ka iphumanela hona ha re bala thothokiso ya hae, **Bodibeng ba Mahlomola.** Meleng e meng o re:

**"A ke le bone nonyana tsa heso ho rateha!**
**Makabelane ana a fofela Lesotho, hae,**
**A rura a potlakela mofuthu wa loti,**
**A hopotse hae ha habo kgotso le nala,**
**Moo nong e jang e ikoka boketa.**
**Hojane ke lengeloi, ke a halalela,**
**Nka be ke fofa ke eya ha Moshweshwe,**
**Ke il'o fokwa ke moya wa kgotso."**

Ke mang ya holetseng Lesotho, a habola moya o phodileng wa naha, a boha le botle ba dibopuwa tsa Modimo; eo ekareng ha a iphumana a le hara motse wa setletle, moo a sa boneng letho ha ese boputswa ba lehodimo le matlo a malelele hoo ekang a fihla marung; a utlwa eka wa bipelana, o sitwa ho phefumoloha hantle, yaba pelo ya hae e tjhwatjhwasele, ha e labalabele hae, Lesotho, moyeng o maphodi; yaba ha e tsetselele ho boha naha e kgabileng ka dithaba tse dithoro di metsu, tseo ekang di fihla marung? Ho Mosotho wa sebele ha ho ka moo dikgole tsa malokoletso a pelo ya hae di ke keng tsa thefuleha ha bohloko ka teng, a hopola hae ka tlholohelo e hlalositsweng meleng e ka hodimo.

Thothokisong e nngwe hape, **Sewa sa Lesotho,** moo a buang ka diretlo tsena tse tumisitseng Lesotho ka lebitso le lebe, moo a llelang kgutsana, Bereng Seeiso, mme a rapela ka pelo e tletseng mahlwele hore yena (Bereng) mohla a nkang setulo sa borena a se ke a kenwa ke moya o mobe ona wa ho retla, o ama pelo ya mobadi ka mokgwa o makatsang. Ke mang ya ke keng a ameha ha ho thwe:

**"Gabariele ho Morena o feletswe ke mosebetsi,**
**Ba oroswa ka la molala ketle, hoseng,**
**Ba yo kena ho mangeloi ba sa rwala rosari?"**

Ya tsebang lefu le sehloho leo baretli ba le shwang o lokela ho utlwa menyepetsi e se ntse bokellana ka mahlong.

Kapa ha ho thwe:

**"Lesea la Moreneng le phela ka ho rwala kgutsana,**
**Ngwana Letlama, Selala, o kgokilwe ka thapo,**
**Molala o mesehlo ke ho rwala kgutsana,"**

ke pelo ya mang e ke keng ya kopotsa madi?

Hape a ko nahane, wena mobadi, hore na ke ba bakae, ba ka ngolang mela e kang ee, ha ba llela Thomas Mofolo, mongodi e moholo wa Sesotho:

**"Bitleng la hae bangodi re a rapela,**
**Re rapela badimo ba thuse,**
**Ba fane ka bokoboholo re ngole,**
**Re bine melodi re thabise setjhaba?"**

Nna ha ke tsebe hore na ba bakae, feela hoo ke ho tsebang ke hore mela ena e ngotswe ke mosetsana enwa.

Dithothokiso tsena nka qeta nako e telele ke ntse ke bua ka tsona, empa hoo ha se morero wa ka, hobane ka ho etsa jwalo nka tshoha ke le senyetsa monate wa lona. Ere ka ha lebitso la bukana ena ke **Sebabatso,** ke lona le tlang ho babatsa dithothokiso tsa yona ha le se le di badile; mona ke ne ke mpa ke leka ho le leotsa feela, hore le tle le qale ho bala bukana ena le se le utlwile hore na nna ke reng ka yona. Ha le se le e badile mohlomong le tla ba le maikutlo a lona a fapaneng le a ka, empa hoo nke ke ka ho makalla, hobane banna ba tshwana ka ditedu feela.

Hona jwale ke le kopa hore re thoholetseng senatla sena sa mosetsana, re se opeleng mahofi, mme re qeteleng ka ho re e boele e nne e sise hape, re tle re phelele tlala le lenyora la dibuka, haholo tsa reneketso. Pele-ya-pele, Setshwana!

B.M. KHAKETLA.

# Lenaneo

## 1. MOPHERATHETHANA

Bashanyana ba heso ntwisetseng,
Ke phehile mopherathethana;
Bana ba bohadi ba hana ho ja,
Ba re ke phehile ntswetle,
Bona ba ja masutsa a baholo,
Ba ja tsa boMofolo le Khaketla.

Bashanyana ba heso ntwisetseng,
Ke phehile mopherathethana;
Ke tshaba le ho kwaholla pitsa,
Ke phehile hlama e talana,
Sehau sa yona se tswa ka mesi'a diotlwana,
Se ilo hlaba banna dipelo kgotla.

Bashanyana ba heso ntwisetseng,
Ke phehile mopherathethana;
Ke tsohile le mahlasedi a letsatsi,
Ka sila kgala ka faha pitsa
Metsi a sa hobe le ho hoba,
Ka nka lesokwana ka fuduha.

## 2. PULAMADIBOHO YA THUTO
**[Makibinyane Mohapeloa]**

Ke tholo ya phera mosheman'a Taung,
Sethulane sa mor'a Mohapeloa;
Ke e naka le ntjhotjho phera,
Ke kgongwan'a-seleka-le-moepeng.
Eitse hola thaba e ralla, e palla,
Ba re o bapalla theledisaneng o tla tswa kotsi,
Athe o tla hlwa tshita-baholo e hlotse,
A hlwe thaba e hlotse makaako, baitsokotsi;
Kajeno ha a kokometse qhoweng,
Makwala a re wa qhosha, o a ikgopola!

Ba mo entse tau e se phoofolo,
Ha a hlaha ba re lefatshe le a tetema,
Ba re ke Kgowanatshwana hara Basotho,
Ba mmea kodi a lokile mohlank'a Mohadinyane,
Ngwan'a Mohapeloa a le dihlong mekgoping!
Pelo e le tshweu seka-lehlwa-dithabeng,
Moya e le o lokolohileng lefatsheng —
Ba tshohile moru, mohloka-sebata,
Ba bohile motho a ba tshaba ho qeta!

O s'a tshetse mawatle, thulane sa Taung,
Ke pulamadiboho nokeng ena ya thuto,
O sesitse a letswai metsi sebele,
A phela ka makgala e se kokolofitwe,
A fihla ha Motlotlehi a tlotleha teng,
A dumedisana le mong'a lefatshe a eme,
A tshwara Tjotji[1] ka letsoho, moreneng,
Mahlahana a tlakasela a s'o bue!

O haotse dinaha mor'a Mohapeloa,
A b'a fihla Amerika naheng ya mahlale,
A fihla moo ho phelwang ka metsi a dinotshi.
Bodiba o bo fofile e se letlaka,
A hoballa sa phakwe e ubella dithaha —
Ihlo le ntjhotjho, ihlo la Basotho,
Molomo o kgutsitse ho bua dipampiri.

[1]King George VI

Tlaka la lomong tsa Taung la ahela,
Hlaha sa lona se toreng ya Engelane;
Ka kwano boRamohono ba qhwaolla dikobo,
Ba hloma ba re ha a sa tla kgutla,
O tla metswa ke diba bo sehloho, lewatle.
Se kgutlile seodi sa lomo tsa ka Taung,
Sa keketeha ha se bona Basotho,
Se bona thaba tsa Lesotho malwanlwahla.

O tla a jere diptjemptjete sehlahla,
O tla a jere palesa tsa kgutlo ya thuto,
Mehaladitwe ya naha, maphatsiphatsi;
Hloohong o rwetse kola sa thuto,
O rwetse kola sa mpshe le sa moholodi,
Kodung o kganya ka kgau ya kgauta ya thuto.

Ditsebeng o masale e se mosadi,
Fubeng ho ditjellane e s'e ka ditjobo,
Matsohong ho tsela, ho benya dipetja,
Athe maoto a kgabile ka merutlhwana,
A s'a le manaila sa pitsi e tshumo —
Tsela ke yang ngwaneng wa moshanyana?
Ke mekgabo ya thuto, ke nanabolele,
Tipe se setshwana sa thupul'a nkwe!

Letsohong o mokgele o bile o lerumo,
O tshwere kotjane, o emetse ho ithoka;
Kolwanyane le kganya ka tloposekama,
Le emetse methepa ho tshela ditlatse
Ha le phokola la mahlale lengae,
Hoba bahlankana ba tetemisa dirope.
O nkile batjha dihlophahlopha,
O ba supisa wa mahlale monyako,
O supa lesedi a bososelaka;
O tswile ka mahetla hara tlhankana,
Ke lona Hodimo la rona ba ha Mokhatjhane!

Moruti kajeno le h'a robetse kganyeng
O siile lefa leholo hara Basotho,
O siile dikwankwetla tsa bahlankana,
Ba jarile Lesotho e se marena —
Mong a tshwara matlotlo a Lesotho,
Mong a kgelekenya hara dithota,
Mong a tshwara mokgele wa mahlale a setjha;
Ke tsona phankgela tsa Mohadinyane,
Motse o a tuma o fokola wa ka Taung,
O a qetela ka ho kganya ka Baruti Lesotho!

## 3. THOTHOKISO YA MMOTA RASEBEANE NTSHEKGE

Ka Leribe ho hlahile Tau-ya-Dilepe,
Sebatana se mahlathehlathe;
Ho tswetswe Nare e tona,
E naka le ntjhotjho phatleng,
E mahlo matona ka sekotlong,
E maoto mararo, mor'a Ntshekge,
La bone la na la kgaoha,
La pomeha mokurutlwaneng, thabeng.

Sena sebatana se tlohile mokgwabong,
Sa tloha se sa tetema mangole,
Se rerekela se eya mophatong,
Sa titimela le Barwa le ona Makula;
Ka Leribe ho boloditswe mohlankana,
Ho boloditswe nkgokgo, mojara-dikgetsi,
O boloditswe ka Hlakola hoja ho tjhesa,
O tla ntshwa ka Tshitwe ho futhumetse.

Mohla e tswang mophatong, Nare e tona,
Ha dumaela ka Tsikwane, mahaheng,
Meritshwana ya majwala ya eba mekoloko,
Kaofela Sotho la apara lefotha,
Dintja masapo tsa a fofona feela,
Kajeno di a nyetholela melomo!

Thojane ya eba masesa-bosiu,
Ya letwa, ya b'a letwa le ke Makgowa;
Tjotji a b'a theoha Engelane,
A theoha a hloname, a halefile,
Taola tsa Nare a di tshwere sehlopha,
Mehloho ya Tjotjela e leketlile,
Hoba Kgosi e tlil'o bea nkgokgo bobota!

Kajeno Mmota ke matsetsele,
O jere ditaola, diphalafala,
O tsamaya a laola le makaako;
Dikobo o apere tse tshwanatshwana,
Katiba o rwala e tlhako di nne,
E sekola e kang tjhoba la kgomo;
Ba mo jarisitse kgetsi ’a ditshepe,
Ngwana Ntshekge o jarisitswe loto,
O eba-eba ka mejaro boima.

Letsie o hlabile pohwan’a mohatelo,
O tiisa motse wa Leribe metheo,
Nkgokgo e teng kajeno hwa thakgiswa,
E foka ka letjhoba le motsheare,
Baloi ba balehetse ka Matsieng,
Ka Leribe ho thakgisitswe mofela;
Matsieng hwa fokolwa ke Mabewana,
Dinare di thala ka Matlama molapa!

Ha Ntshekge ho hlometswe leru lehlaka,
Ho tswetswe Rasebeane, seabela-batho,
Le tsokotseha ntshing tsa Qoqolosing,
Le nyoloha le entse leswiti,
Le kgwaetse tladimothwana ka lehafing,
Mmane wa lona o futsa dikgomo le batho;
Pul’a lona ke tsheola, ngwan’abo sefako,
Ha e fafatsa Lefu o lahla sehlajwe —
Difofu di boha naha ho rateha,
Dimumu di rorisa Mmopi wa tsohle,
Diritsa di thala hara mapatlelo.

Mobung wa Leribe ho utlwe peo,
Ho jadilwe fate sa tholwan’a ho jewa,
Se jadilwe selokweng, botshwanatshwana,
Se hola se entse mahlasihlasi,
Se pepile tholwana tsa ho hlola mahloko;
Thunthung tsa sona di ipopa sentle,
Makala ke meutlwa, tlhaba-mahlaba,
Methapo ke mere, sefenya-pobodi.

Ha Ntshekge ho hlometswe nyamatsane lehlaka,
Ho tswetswe kgama, dinaka makalakala,
E tjhomokile hlooho ha se ho rateha!
Rasebeane o upella masimo a batho,
O supa ka Leboya ho lelekisa sefako;
Banna ba Leribe ha se le ka ho ithaba,
Disiu di tla ntsha le motswetse lehlakeng!

## 4. TSHISINYEHO YA MAIKUTLO A ME

Jo! le ferekane jwang lefatshe!
Ngwana o tsohetse rr'ae mmoi,
Tjhaba di tswelane dipelo sephoofolo,
Naha ya rerekela, ke qhafutso,
Noka di matha madi, metsi a jwale,
Didiba di kolla a mafubedu,
A tswang bathong ba Mmopi, Modimo;
Naha e tletse bora monongwaha,
Fatshe lena ke la meritshana-swe!

Ho bolayana ka qhomane tsa moya,[1]
Kajeno tjhaba di fetohetse meetlo,
Bana ba hlalefile ho feta baholo,
Ba fetohile mahlape-maitisi,
Ba bua Sekgowa ba lebetse Modimo;
Sontaha ba basweu, ke mangeloi,
Ya bona kereke e kena mabaleng,
Ba hloma ba re tumelo ke ntho ya Makgowa,
Tsa bona dithapelo di kena motjekong,
Kabelo ya bona e lefelwa Mokankanyane;
Meya e solla sebakeng, ya lahleha,
E phapha e eya le dithota ka hohle,
Maralleng e haha metlotlwanenyana!

Banna ba sejwale ke matswadisa,
Kgarebe di fedile ke ba matsheho;
Tlhankana e bonya le ditsohadi,
Masea a tswalwa a s'a tseba lerato,
Tsohle di a swabisa ka diketso!
Popelo e belehileng ya rohakwa,
Mosadi o lla a hopola mohla —
A hopola masisapelo a lela letsatsi —
Mohla a tshwerweng ke ho fufula,
Motoho a enwa "tiisetsa mmannake."

[1]Atom and Hydrogen Bombs.

Kgutlelang ho Jehova, bahloki,
Bophelo le bo adimilwe, mawatla;
Sekeletsang meya e seng nama,
Yona ke sebodu, senkga-serurana,
Wona o phodile o hahlamela sentle;
O hahlamela ba halalelang, bakgethwa,
E seng ba meya e matsutla, ba Mautla,
Banyefodi ba tswetseng pele,
Bona ba mekadi melalaneng!

Monongwaha ke moferefere,
Kgomo e matha le namane,
Monongwaha ke moferefere,
Kgomo e matha le namane,
Maboella a fudiswa ka lonya;
Nonyana di kotula mabele,
Kootso e fula ditweba mofela;
Kgwaba le ja le inamola,
Topo di alame se-ka-makau,
Di senne meno sa ntjan'a lepaku,
Tsohle di sisinya mmele tjhebong!

Moya wa me lopalla ke falle,
Ke ye hodimo ho bo-rare-moholo,
Ke ye mehahong e phahameng,
Ke suthe fatsheng la ditlokotsi,
Kgohlong tsa meriti ya lefu;
Ke tatamalle hae, Kanana,
Ke suthele sera sa fatshe lena, Mautla,
Nna ke tshaba koduwa ya mehla ena,
Ke tshaba ho tlola meedi hodimo,
Ke tlolele matobong a bantswadi,
Ke je ditholwana ke sa di abelwa,
Ke le lesea, ke hloka a ho hlafuna —
Ke hloka kutlwisiso 'a ho sefa bokgopo!

Tebetebe nkuke ke tetebele,
Ke tetebelle tlase, lebitleng,
Ke suthe lefatsheng, mahlomoleng,
Moo tau e harolang ka lonya.
Ntsu, mpepe, ke fofe ke ye le wena,
Re ye hodimo le wena, kgaitsedi,
Moo sebe se nenwang ka thata;
Re yo dula qhoweng le tsullung,
Dilomong, re furalle nta le meleko!

Borui ha se tumelo, bahetene ting!
Ke kgau ya lesole, sekwankwetla;
Matlo maphatshwa ha se kgany'a dinaledi,
Hodimo la ona ke mafifi-botshwana!
Itlhatsweng Jorotane, molatswaneng,
Hoba Lewatle yena ke morwala-bokgopo —
Ho tse nnyane bophelo bo teng,
Tse kgolo ke lefeela-la-mafeela!
Bonang Jesu o hlahetse hokae!
O hlahetse setaleng, bofepela-pere;
Lona le hopola jwang, badumedi?
Le nahana kgoba e se setapong,
Moo pina e laolwang ke dikgeleke,
Banna ba dikola hodima dihlooho.
Ba lehodimong ba mefapahlooho,
Ba rwetse meqhak'a kganya, mahadihadi;
Ba lesedi, ba a kganya, barapedi-sebele,
Mabone ke a mekebe ya noka ho qeta.

Ntsu, tsubella o nkuke, nnake,
Ke ikope le wena, ke ye hodimo,
Re ikohle sekgole re ye marung,
Re ye hodimo ho dithaba, kgaitsedi;
Nkokomohi, nyoloha o kokomohe,
Re ye le maralla, re fohle dithaba,
Re nyolose le mosi re ye hae,
Re siye baloi bana ba monongwaha,
Ba sale ba jana sa mangau dibatana,
Ba tsiapana sa kgomo ya motohwana,
Ba dutse tulong sa boikgohomoso.

Bafo ba fumane borena Loting,
Ba kuta dinku ba reke bobota,
Ba busa ka qoqotho, manyeka-thipa;
Ba ditaola ba a retla, ba a qhanasa,
Ba manaka, ba thaleha masea phuwana!

Tsullung re bona meeka, kgaitsedi!
Ntese nna ke ye tlase, dibeng ba metsi,
Ke tsubellele dibeng ba lewatle,
Ke yo dula teng bosolla-tlhapi,
Ke suthe mona mellong ya lefatshe;
Ke phele mpeng ya ruarua leholo,
Le tjhalametse ka nna ho ya Hae,
Hodimong la Mora Modimo, Jesu,
Phomolong ya meya, habo monyaka.

Maqheku a kajeno ho swabisana!
A itebetse moriri boputswaputswa,
A re ke letshwao, ona e sa le masea;
A bua masa-a-kokometse, mahlomolana,
A re: "Boqheku ke lefu, le ja serati,
Moshanyana mo rate feela o ba bakise,
Hoba mohl'a pitiki o n'o le siyo mokgoping!"
A apara ditipana ke dikgarebe,
Mese ke kgutlela, makgaola-tlhafu,
Ho itshaswa menepe ka letshwana-boputswa,
Tsohle ke mapalesapelo, masetla-dibete!

Ngwetsi tsa kajeno di a makatsa,
Di bitsolla ba bohadi bohlaswa,
Di tena "matsale-tutubala-ke-fete,
Tutubala-ke-a-inama-leqheku."
Dipina ho binwa kgelelekgele!
Di opa mapatlelong ho famolaka;
Ha di tlola mese e dula hodima dihlooho,
Ka hanong di a bua, di a pepesa,
Di bonya le matjhase, bomatsale ba bohe!

Ba ile kgale batho-sebele,
Ba ile le hlomphohadi 'a bona;
Naha e fetohile qhafutso ya sebe,
Maralla a rerekela le ke dikgang;
Baahlodi ba eme ntshing tsa loti,
Ba tjeba monwana ba eme ka hodimo,
Ba ahlola ka toka, mohloka-leeme,
Ba lahlela ntshing tsa dihele ba se na sono!

## 5. SELLO SA BASOTHO

### [Kgopotso ya lefu la Bereng le Gabasheane]

Mohla a tshwereng ngwan'a Kgosi,
Dinyane la Bewana, la Kadi la Matlama,
Bereng wabo Tshwana-Mantata,
Mohla a iswang fifing ke bafo ba ntatae
Batho ra makala, ra sulafallwa.
Batswetse ba tswa lehlakeng ka bana ba masea,
Banna ba tena mese e se basadi,
Ngwan'a Morena a hloka le bamotswadi,
Kgutsanyana ya lahleha ya Rasekopo;
Mawatla a tlala a b'a nn'a phethoha,
Lesotho la tlala ditlatse tsa bowatla.
Ramosweu a bososella naha ho qaphaka,
A re: "Ka e nyala kgarebe e ntle, Madibotjhana,
Setota sa Letlama le Lerothodi,
Ngwanana ya tswele le lenakana!"

Ka Sesotho morena o tsamaya le tona:
Ngwan'a Morena tona la hae ke mang?
Kgosi e tliseditswe moena, Seodi,
Gabasheane wa Diodi tsa Masopha,
Ngwan'a Masopha a kgokwa sekesi,
Mafikanyana a motheo a heletswa,
Naha ya sala le basadi mahata.
Hana ke mang ya tsebang dinnete,
Ha ese wena, Ntate, Ramahodimo?
Na Ntate, ruri ba ne ba bolaile?
Nnete di Mahodimong e seng ho lena la kwano.

Banna ba Lesotho ba bile ditlamong,
Banna ba dulela ho phakgasela,
Ba ba ba sitwa le ho tena marikgwe;
Tsa kena makgotleng a maholo diqoso,
Kahlolo ya lefu ya eba makgaolakgang.
Mehala ya tjhatjhametsa ho leba mose, Kgosing,
BoRamolao ba thulana ka bohlalefi,
Dibuka ha phetlwa dipatantahadi —

Karabo ya kgutla e le masetla-dibete:
"Lefito la lefu ha le ke le hlepha,
Kahlolo ya lefu ha e ke e nyehla,
Kahlolo ya lefu e eme, e tiye!"

Yare holane kgosi di bokane ka Matsieng,
Mehala ya di nyenyeletsa: hoseng e s'e le hoseng,
Phelo ba Mabewana bo fela le letsatsi ho tjhaba,
Thapelo ka moka e s'e le kgutlela.
Yare le tjhaba ya b'e le ditopo,
Mmele ya benghadi e letse lehlwa, selemo,
Ya n'a b'e le Laboraro ka hohle,
Meya e puka, naha e sehlefetse;
Ya sehlefala batho ra ferekana,
Ra thulana ka diphatla re se diramo,
Kgutsana ba rona ba re aparisa bofifi!

A k'o itshware, Letsie, o boloke dikgutsana,
Bahlolohadi ke ba hao, Nare e tona;
Sebetsa ka toka o tsose marako,
Modimo wa dikgutsana o tlo o sitse,
O bo nanabetse ya boLetlama mengwaha.

Mohla ba shwang melanyana tsa bajwa,
Hloa la kgetheha ka Phato, selemo,
Meya ho bata ya puputla le ka Tshitwe;
Kajeno re bona palesa di thunya mariha,
Hloa le kgetheha ka Pudungwana, Loting,
Mehlolo e pakwa ke tsa tlhaho, lefatsheng;
Fako sa mehla ena ke dinoto, Bakwena,
Se ruthuthana ka Tshitwe le ka Phuptjane,
Masimo a batho a sale e le mapatlelo.

Kajeno bo fedile ba Maafrika borena —
Morena wa Botswana a ko ntjwetse ke mang?
Ngwan'a Morena a nyala monyohe,
A nyala tlatlametsi ya bosolla-tlhapi,
Kwena, fito-tshehlana ya ha Mmatjotji;
Ngwan'a Sekgome a qhala Mmuso wa Khama,
Ramosweu a lla ka Ruta, kgarejana.

Seretse sa Khama sa kgokwa bokgoka-mokoto,
Ngwan'a Morena a shwa le sehloho, banna,
Ngwan'a Khama a kgangwa a nts'a phefumoloha!

Tsa ena mehla ditaba ke matetetso,
Modimo, Ntate, Jehova wa ba llang,
Konyana e mohau, hopola Afrika;
Thusa, Ntate, thusa, Mmopi wa bohle,
Le rona ka moso re bone kgololo.
Ha ke laele ke a rapedisisa, Morena,
Ha se thapelo ya sephiri ke ya maipolelo.

Ba robetse bana ba Rasekopo, Letlama,
Ba tlohile ho lena la masetla-dibete,
Ba ile, ba ile, ba ile, ba ile,
Ba ile ho re lokisetsa bodulo pele,
Ba ilo re batlela kgotso badimong,
Ba ilo re rapella bokgoba ho nyamela,
Ba ilo re buella ho tsa ditona diboka,
Moo nnete le toka e leng lepetjo teng;
Ba kgakeletsa keledi tsa kgutsana tsa Rasekopo,
Ba di isa ka hlompho ho Mmopi wa tsohle.

Bereng wa Kerefese, kwana Kgalalelong,
Ngwan'a Rasekopo o dutse fubeng a ntatae,
Kgany'a mookodi o e rwetse tlokola,
O llela fubeng sa Rasekopo, Letlama,
O llela Sotho le senyehetseng Basotho!

Bitla le a tshabeha le jeleng boGabasheane,
Ngwan'a Masopha a le motle, semomotela,
Seodi se sesweu sa lomong tsa Mmamathe,
Se shidikane, se le sekotlokotlo.
Jo! hana re setse re le bomang!
Ba re siile, ba re siile, ba ile,
Ba shwetse diretlo bana ba Mokgatjhane,
Ba lefile bosoto, batho re tla phela,
Madi a borena a re hlatswisitse sesila —
A ekaba kajeno Lesotho le tla iketla?

Kajeno bo fedile ba Maafrika borena,
Morena wa Batswana le ka re ke mang kajeno?
Ngwana o tedisitswe la mmae letswele,
Mmae, Botswana, mosadi 'a matswele a dipitikwe.
Thusa, Ntate, thusa Mmopi wa bohle,
Le rona ka moso re ke re bone kgololo!

## 6. SEWA SA LESOTHO

Maoba ke be ke lla sa mmokotsane seboko,
Ke se hlekiswa ke Bereng le Gabasheane,
Kajeno Matlere le Mabina ba ditlamong,
Bereng, ngwan'a Seeiso, ekaba o dutse hokae?
Lesea la moreneng le phela ka ho rwala kgutsana,
Ngwan'a Letlama, Selala, o kgokilwe ka thapo,
Molala o mesehlo ke ho rwala kgutsana.
Bereng, tswetse ya se-itja-mohlana,
Bereng, poho ya senyanya-kgatsele, bese-bodila,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Ka hae ho wele lefuleholo, diretlo,
Le nyeka banna, le siye bahlolohadi ka dikgutsana,
Le tjhesa metse, le siye dithako ka moreneng;
Ntarapane ya monongwaha a halefile ho feta,
E hana mor'a Mokotedi a ehlwa mehatwana,
Bohale ba yona bo potapota Thaba-Bosiu,
Bo entse mohodi sa kwenahadi e batla e tona,
E ntshitse maleme, e ketletsa merwerwe e feta;
Bereng, ngwan'a sehodiswa-ke-mahoohoo,
Bereng, tepo ya kgaba la sehelwa-tjhakatsa,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Ntwa ya diretlo e lwana ka sekgukgu Lesotho,
Tshehla o lwana le Rantsho Thoteng-ya-Modi;
Ba lwana ba tseka maboella Mejametalana,
Ba e lwana ka marumo le ka dilepe,
Tshehla o ketletsa ba ha Rantsho mangole a itahle,
A siye motho a hlotsa, a hahaba ka mpa,
A mo tshware sehloho, a se k'a mmolaya nyele,
A n'a mo qhatsetse kofi le senehi sa borotho;
Bereng, namane ya sehamelwa-sokotso la Tsoku,
Bereng, tjhaake ya sehola-le-mabola serapeng,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Pula ya monongwaha ke lebubukebuke la dikgohola,
E hohola matlo, mahohodi a noka a lebisa lewatle,
Tlhware ya mehla ya diretlo ha e fothola metsing
Mophula wa yona o hohola metse le metsana,
Fako sa teng se re teteka mahetlana,
Maru a teng eka kanono tsa Majeremane,
Mehlabelo ya fura la motho ha se papadi;
Bereng, nonyana ya sejelwa-mahe-ke-badisa,
Bereng, kgoho ya sefuamiswa-diruwa-ka-lonya,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Gabariele ho Morena o feletswe ke mosebetsi,
Ba oroswa ka la molala ketle, hoseng,
Ba yo kena ho mangeloi ba sa rwala rosari,
Ba thamotse melala bana ba Kgodu.
Ho kene diretlo ka Lesotho, ntlokgolo,
Lakesemane, Kgowa la polasing ka mahlo a dipshantla,
Kweta se mahlo a mafubedu e kang mokoko o nwele mothwebe.
O hlabile kgomo tse sekete a le mong;
Bereng, pitsi ya senkelwa-ditomo-le-sale,
Bereng, kgutsan'a-sejelwa-mafa-e-phela,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Manaka ke a eng, Bereng, mojalefa, a phela?
Metse e tiiswang e sa heleha marako?
Borena bo llelwang, Bereng a bo tswaletswe?
Tsholo lee la diretlo ke le jwang le sa feleng?
Nyamatsane ke tse jwang, tse balwang ka bomong?
Manaka a ke a jwang, a hanang ho tlala?
Le ka retla le basadi, mahata, la loka!
Bereng, kwena ya setjhaba-ke-madiba,
Bereng, tlhapi ya se-omelwa-ke-leraha,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Seeiso o itswetse, ka Bereng, Selala,
Setumo le se isa kae le sa se tswallwa, Basotho?
Le feteleditswe ke ho fetohela meetlo hoseng,
Topo tsa marena le di tlodisa Thaba-Bosiu hodimo,
Le yo di pata ka hara majarete a makereke;
Thabana Nkokomohi, moepelamarena, e halefile,
Mahlabathe a Thaba-Bosiu a jele makwatsi;
Bereng, pohwan'a ho fatelwa makwatsi ke dipholo,
Bereng, tau ya setutlwatutlwa ka mahlathe,
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Monna ha a tshwarelwe a sa mela masoto;
Bereng o matsoho, o mahlo, o a bona,
Ha se mokunyane, se-epolla-naha,
O boko hoba o jere moriri hloohong,
Bohlale o bo tswaletswe hoba ke wa theka la Thesele;
Ke diba sa mehlodi ya Tshakgolo, Lepoqo;
Monga fatshe lena ke Bereng Seeiso qha —
Bereng, mohale wa selahliswa-marumo-le-thebe,
Bereng, modisa wa sehapelwa-mehlape-loting —
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

Tlohelang diretlo, le hodise Bereng,
Lohelang ngwan'a Seeiso kola sa masiba, Matlama,
Le kgethe a nong tse ntlentle, pikoko le moholodi;
Betlelang tloholo sa Kerefese, lekolwane, kotjane,
Le kgethe thupa tse ntlentle, mankgwane 'a Lepoqo,
Le mo suele kobo e ntle, kgetjhana sa nanabolele,
Etlere ha le mmea setulong tjhaba di kgobohelwe —
Bereng, thuela la se-jelwa-dikgoba,
Bereng, ngaka ya se-hapelwa-mejo —
Ngaparela lefika, ngwan'a Tshwana-Mantata,
Mmusomoholo wa Seeiso o qhadilwe ke ho retlana!

## 7. BOPHELO BA KA SEKOLONG

Ka na ka etswa sehlabelo ke fihla,
Mohla ke fihlang ka kgakgathwa,
Ka hlora ke le inotshi ke se na le mang,
Pelo ya tlala mahlwele ya tlerefala;
Dithoto tsa mpalama hlooho ke se petsana,
Ka otlwa ke mawatla, bomphopha, dikgoba,
Ka etswa hlabelo sa batjha ke fihla le bona,
Ke shwela le bashemane ke sa ba tsebe!

A fela matetetso a pelo ya me,
Ka dula ka tsitsa fatshe, ka ruthubana,
Mongwaha wa fela ke le kgosatsana,
Mawatla a swaba le ho mpotsa bophelo,
Mosa ho nna wa fela, pelo sengangata,
Meokgo ya fela, ka laela makaako;
Ka hloma ke re ba kgenne, ba a nnena,
Athe pelo di tlaletse Radineo lerato!

Ka fetoha Tjhaka sebele pelong ya me,
Ka teana le tse mpe tsa mona dikgosi,
Tsa kopa kgotso ka nna, tsa mphetohela,
Ka se hlehla ha le tjhaba le ha le dikela,
Ka jara melato meholo ke sa e tsebe;
Ka pharwa ka dikgohlola ke didimetse,
Pelo ya tetebela, ya eja maooko,
Lerumo la puso la nkgehlepela pelong,
Ka busa ka meokgo nthwan'a batho!

Ha le tjhaba ka bewa sena sekodi,
Ha le dikela ka laelwa ke bafihli, melata,
Ka ja ka lemina, le ka meokgo ka tswaka;
Ba ntoma ke neilwe puso ka matsohong,
Molomo wa kwaleha, meokgo ya runya,
Diba tse mothoto tsa kopotsa kgafetsa,
Mawatla a ntsheha, a ntja tlepane,
A re Radineo wa tswa re kene bokgosi!

A fumana e thata thope ya Mosotho,
Bafo ba sokola, bodulo ba hana,
Ya kgutsa thope ya Mapheleng, e a boba,
Ya setotsa feela ha ba ntse ba phofa;
Kgabareng ya thwena nongkgolo'a Mahele,
Ya thwena, ya kgutla le mehlala ho sheba,
Ya ba hlahloba le maleme ho bua;
Ba qala ho nyaroha baqepi, ba ingamaka,
Ba sekisa meokgo, ba thothomela,
Ka fetoha tauhadi ngwanan'a Mapheleng,
Ka fetoha sebata hara bana ba batho.

Ha ke puruma ba phakgaselaka,
Ha ke kgaruma ba tsiapana,
Ha ke kgwetela leihlo ba omella,
Mahata ke ana a mphetotse lehlanya!
Dilahla-marungwana tsa ntoma,
Tsa loma ngwan'a poho tse thata,
Ngwana ya tswaletsweng bothateng,
Ngwan'a bese la thope ya Taung,
Ngwanana ya kgopo sebele,
Ya pelo e mafito ho qeta.

Ka na ka lwantshwa ke bontate, banthuti,
Ka kena mahanare kgutsan'a batho,
Ka tsekiswa lehloyo ke sa le tsebe,
Ka ba ka rewa le mabitso-ditshomo;
Bahlankana ba nqheshelelaka,
Ba mpolela boikakaso ke le konyana;
Ka rohakwa le ke bana ba mashodu,
Qetellong ba nketsa thatohatsi, ka ruthubana,
Ka ratwa ke sekolo, ka ratwa le ke baruti,
Meokgo ya fela, ka qala ho bobotheha.

Tsa tsela ha di atamela, baheso,
Bana ka mokana ba itelela bokgutsana,
Ba re: "Radineo a tsamaya ra hlora,
Ya tsamaya thope e hlloohokgolo,
Ya tsamaya e ntse e bonya kgafetsa,
Empa e siya thatohatsi morao!"

Ngwana o tsamaya leihlo le setse morao,
Le shebile morao ke poulelo;
Pelo e ntse e re: "Tshehla o a sala,
O tla sala a etsa tsa hae kajeno,
A kgokolotse, a hloke botshepehi."

Empa enwa wa ka eka o a tshepeha,
O hlotse a se a bile a nkgantshwa —
Ke yena bophelo, monate wa sena sekolo,
Mothabisapelo ka mehla ho nna ke yena;
O a ntwanela, o mpoulela lebitso,
Fahleho sa hae ke sa mohale ho nna,
Ha ke hlolohelwe boMakoa, bahale ba ha Lepoqo.
Ke Mokolokolo 'a Thesele, phankgela,
Phelo ba sekolo ba nnatefela ka yena.

## 8. BODIBENG BA MAHLOMOLA

Kajeno re fetohile makgoba,
Re sotlehile naheng ya Leburu;
Re sotlwa ke a matsho Makgowa!
Moqhotsa o nkgarametsa sa ntja,
O nkgaruma a itebetse shodu ba tswalo,
Wa raha a be a phethohe,
Wa hlanaka o bua dibodu,
Ha a ahlama ho nkga serurana!

A ke le bone re tshehwa le ke ditlatla!
Di ipona botho ka rona bangodi;
A ke le bone ba ntlepa ditsheho!
Ba mpona ho sotleha kajeno;
A tsheha, a keketeha mawatla,
A hloma a re ke thotofetse,
A re mangolo a me ke moya,
Athe nna ka hloohong hwa hlohlona.

Ha ke nahana ke a tetebela,
Ke tshwara hlapi tse kgolo lewatle.
A ke le bone ana Maqhotsanyana,
A ikgopola botho a le sekgoweng,
Athe hae kwana a sotlehile —
Nna hae ke Lesotho ha Mokgatjhane,
Hae ha habo moroba-ha-o-bolaye.

Bosiu ke leta thojane le dinaledi,
Kgwedi le lehodimo ke metswalle;
Ha ke tutubala ke a phofa,
Boroko bo a nkgana ke metouto,
Tswalo le nkgekgetha le masiu,
Keledi tsa me ke dinokana ka hohle,
Di phalla sa metsi a theoha letswapong.

Pelo ya me e tletse matetetso,
E sisa sa lesea le batla letswele;
Moya wa me wa fapoha ka ho nna,
O kgaoha dikoto ka lehare,
Lentswe le tjhele ke seboko sa mehla —
Ekaba nna badimo ba mpona motlalo!
Ba mpona ke itelela bootlwana!

Kajeno metswalle e mphetohetse sehloho,
E mphethohetse, e eme thoko, sebakeng,
Ya keketeha, ho hlaha a mohlahare,
Ha e phethoha e ntlisetsa matshediso,
E ntshedisa e hlathana ka mahlo,
E mpokanela e hlathana le ka manala,
E kgothatsa e mphoqa, e qekotsaka.

Ke a le bona bonnake, Maditshehwane,
Matshediso a lona ke manyala ho basotlehi!
Ka na ka le bona mohla ditlwebelele,
Ka bona le nkwalla menyako, le re ke kene,
Le re ke kene hara koyetsa ya diqhafutso.
Maoba re ne re thabile mmoho,
Re nwa diqhaqhabola kaofela;
Kajeno le nkgaketsa ha le se le subetse,
Le mpona dinta marantheng a mosotlehi,
Le bua le re ke jala peo-mpe hara seratswana
Kajeno le Sekete o a ntshoma,
O itebetse menono ya me bongata;
Maoba ke ne ke wa ke tsoha le yena,
Kajeno ke mang nna tsietsing ya me?

Ha ke koqame ke a kgothala,
Thapelo ya me e nyolohela marung,
E kena ho Mmopi e le ka matjeke;
Di kena Moreneng tsa me dillo,
Moo karabelo e leng ya mohla wa bofelo.
Mona fatshe re baeti re etile,
Re tswa Ntswanatsatsi ha Mopeli Moholo,
Re lebile hodimo, Hodimong la kgotso.

Jo nna ka papatlela le dinaha!
Ka fetoha hlokwa-la-noka, motetengwane,
Ka sesa hara diba ba mahlomola,
Ka lwebalweba sa kgong hodima thapolla.
Didiba tsa me di a runyarunya,
Nokana di phalla di bile di hosha,
Di theosa le dikgohlo tsa meru.

A ke le bone nonyana tsa heso ho rateha!
Makabelane ana a fofela ka Lesotho, hae,
A rura a potlakela mofuthu wa loti,
A hopotse hae ha habo kgotso le nala,
Moo nong e jang e ikoka boketa.
Hojane ke lengeloi, ke a halalela,
Nkabe ke fofa ke eya ha Moshweshwe,
Ke ilo fokwa ke moya wa kgotso.
A ke le bone sehloho sa Makgoweng!
Re tlohile borethe re le baradi ba batho,
Re fafatsehile sa badisa ba Loti!

Lenyora la mona le mpetsolaka qoqotho,
Ke nyoretswe Mme, pales'a ntate, sebabatso;
Ke hlorile, ke hloretse hae la me,
Ke a lakatsa, ke lakatsa ho ja serema,
Ke kge lebese la dihlofa kgafetsa,
Ke bule lekuka, ke momorotse seoma.
Mona ba nkgaketsa mahlatsa ke se mokoto,
Ba re ke tsona dijo tsa sejwale, tsa thuto.
Ke lapetse ho ja nku sefubeng,
Mona ke ja mahe ke le kgarejana,
Ke lahliswa meetlo ya heso ya ho nkgodisa.

Ke tjhoba ba pelo hoba ke mankga,
Ha ke sa le Mosotho ke Morwa,
Ke tshwana le Mmasepekere a bona kofi,
Ke fetohile setlatla, mofumanehi,
Ke omile nthane ke lenyora,
Ke lapetse thahameso tsa banana ba Lesotho,

Ke nyoretswe qhaqhabola tsa mekgako 'a Lesotho,
Mona re nwa mmabodilana, metsi 'a dihloho!
Kgateane mona re sotlehile,
Re batla kgotso ka meokgo ya rona,
Re koqama ka mangole re a rapela,
Re rapela medimo ya bohata, bathetsi.

Moya wa me o solla sebakeng,
Ha ke fumane nako ya ho rorisa,
Ke sebetsa ka matsatsi a bophelo ba me;
Ha ke utlwa nong e rorisa ka melodi ya yona,
Keledi tsa me di a rotha ke matetetso;
Le nna ke nyoretswe ho bina difela,
Ke rorise Mmopi wa me ke mo lebohe,
Ke boledise Ramasedi, Mofani wa tsohle,
A otlolle letsoho a fane haholo,
A fane ka bophelo bo mofuthu re none.

Jo nna nyora le bohloko la Sekgoweng!
Nyora la ho nyorelwa hae, lapeng heso!
Bonang bana ba bang ha se ho thaba!
Ba tlolaka mabaleng ba a bapala,
Ba tlola kgati ya teele ba le monyaka,
Ba rwetse meqhak'a dishweshwe, masihlasihla,
Ba fata mekotjana, ba bapala diketo,
Ba kubeleditse mesi mantlwaneng,
Ba otla lekope ba iketlile,
Ba qoqopela hara ngwedi ya bosiu.
Basadi ba kgiba ba nwa mohope,
Banna ka kgotla ba hobela,
Ba thala sa petsan'a selemo,
Ba tlala ba phethoha
Ba tahilwe ke monate wa kgotso.

Mona kgateane ke hlorile,
Ke fafatsehile maoto le matsoho;
Ke hanelwa le ho bua,
Ha ke tsheha ke sehlabi,
Se hlaba mahosan'a mona.

Badimo ba me ba ntahlile kgale,
Ba nneile tladimothwan'a molapo,
E ntlepola ka dinala dikgopong.
Ha maru a thea ke a tjhobatjhoba,
Ha le benya mmane wa mphafatsa.

Dithaba ke masirela di ntshirile,
Di mphetotse sefofu nahathothe,
Ke sitwa le ho bona kgarebe tsa Lesotho;
Ke bone ba fuba di emeng,
Ba mmele o tiileng ba Leribe,
Dinare tse tshehatsana tsa Mmamosa;
Ke sitwa le ho utlwa thallere tsa Mohadinyane,
Ke mamele melodi ya hae.

Moya wa me o sesa dibeng ba ditlokotsi,
Maqhubu a mahlomola a runya ka nna,
Ke tetebela tebetebeng ya dipelaelo,
Ke kgasa seretseng sa dillo,
Ke hlahlathela felleng la mollo;
Hlabathe le nkatla mangole,
Matshwafo a me a kuba,
Ke feroha dibete kgafetsa.

Jo nna, nyora le kgateane!
Ke nyorilwe, ke nyoretswe Lesotho,
Ke lakatsa ho boha maloti,
Ke bohe mesebetsi ya Ramasedi,
Ke dule qhoweng ha modulaqhowa;
Ke bohe lephahama ha le hlaha,
Dipelanyana di hlaha mafarung,
Tshwene di eya boselo masimong.
Ke hlolohetswe nah'a dipalesa,
Fatshe la matša, la madibadiba,
La dithota, la dikgohlokgohlo,
La dilomo, la mafika mafolokohlo.

Ke hloretse ho ema hlohlolong sa Matjhatjhe,
Ke bohe metse ya Lesotho, Mabalane;
Ke bohe mesi ha e thunya malapeng,
E fukutsa, e lopalla,
E ipopa e eya hodimo,
E kena lehodimong e le sehlabelo.
Ke bohe dikoloti mapatlelong,
Ha di etswa di eya makgulong,
Di hoballa mohlakeng;
Manku le mapodi a eya le matswapo,
Badisana ba betsa lehlaka,
Ba kalla mane tlasa dithaba;
Kgarebe di hlahlabaditse matswele,
Di nyeka mabala ka thitapoho,
Bananyana ba diola-molora
Ba rwetse dinkgo ba etswa didibeng.

Ke hlolohetse ho hlwa loti,
Ke bohe melatswana ha e phalla,
Ke mamele metsi ha a hosha,
A theoha dikgohlong a phatsima,
E le tsona ipone tsa Thesele.
Jo nna, mona ke tlile bosele!
Ke fatela ntate theepe,
Ke tlile ka bojaki ke a feta,
Pelo e setse morao, ha Moshwaila,
Fatsheng la dinotshi, la boiketlo,
Moo thope di tolang ka motsididi!

## 9. MORATUWA — LERATO LA ME

Bashemane ba kgotsa thak'a bona,
Thak'a bona a kgotswa botle mophatong,
Kgarebe tsa itshasa ka letshwana,
Fahleho tsa sola ho emela Tau.
Ngwana a fetoha sebata hara dithaka,
Kgarebe tsa ema, tsa iketa bohlaswa,
Batho ra fela ke mefehelo ya lerato,
Ra kwenya mathe kgafetsa ke ho kgala,
Kgosi ya nn'a re tlodisa mahlo hodimo.

O mosehla sa Seilatsatsi, moratuwa,
Mahlo a maphatshwana e se motswetse,
Phatla eka ya thope ya ha Zulu,
Sekotlo ke sa ha Mokotedi, Bakwena.
O ditho mor'a Moremoholo,
O tswile ka mahetla ditjhabeng,
O dibotjhe marameng e se ntshetsana,
Nko eka ke nalete ya motjhine,
Fahleho se borethe sa noha e qeta ho sola,
Hlooho e kaa ka kotjane 'a Letlama,
Molala ke wona wa Tjhaka, sekwankwetla
Matsoho ke a lesea le bobotheha,
Menoto ke tshepe tsa kgauta,
Maoto ke mokwete a ditaemane,
Ha a tila eka hola le duma,
Ha a hata fatshe ho a tetema.

Ngwan'a hlooho ya badimo, setsoto,
Ha le tjhaba le dikela o a babatswa,
O apara tsa nanabolele dikobo;
O sekola sa mpshe hara hlooho,
Moriri ha o mele ke lekorana,
O korana la bara ba Mokotedi sebele;
Ha a bina pela di kgotsa mafarung,
Matsa a mamela melodi dithabeng;
Thomo ya Nnyeo e kgelekenya,
E tidinya mapalesapelo fubeng sa thope.

Mohla a qalang ho mpuisa, mor'a Nnyeo,
Mohla a qalang ho nthuta lerato,
Thope ka hlollwa, ka lora ditoro,
Ka di lora motsheare wa lengeta.
Ntswe la etjha ka sitwa ho bua,
Ntswe la ntshwetsa ka sitwa le ho fetola,
Ka fetoha semumu hoja ke itshepile,
Masodi a monyaka a etsa diphororo.
Letswalo la nkgekgethaka kgafetsa,
Ka hloma ke re o tla kweneha,
Hadi bo boholwe ke dinyalasi.
Ka thothomela ke kgubasela ho yena,
Ka putlama yaka holane ke rapela,
Ntswe la nnake monate wa tota,
Ngwana a tshwela kgauta ka lehano;
Kgosi ya pheela ho ntadima kgafetsa,
Ka ba ka dumela leme le rarehile.

Ya n'a re re ilo tjhela dihlapi,
Ka tshwasa le leholo la lewatle letshwala,
Ka tshwasa letshwala ho ba lerato bodiba,
Ka hapa pelo 'a nnake e qhadile matjhaba.
Kajeno ke boha moratuwa wa me,
Ke fepa mahlo ha le tjhaba le ha le dikela;
Botle ba hae ka mehla e nts'e le mehlolo!
Hoja ebe ke a busa, ke a laela,
Nkabe ke re kgodumodumo ya boholo e kgutle,
Fatsheng lohle re sale re le babusi,
Nnake a bohe thope, setshwana sa Maphele,
Nna ke hlebelehe sa lesea le tsheha,
Kotjana di hlahe, nnake a ikutlwe monate,
Re phele le yena bobedi e le bomong.

## 10. MOPHATO O PHAHAMENG WA LESOTHO[1]

Ha o le Maseru, thabeng,
Tadima Botjhabela mophatong,
Mophato a boloditseng diphankgela.
Ha o phahamisa hlooho kgafetsa
O tla bona Jerusalema e Motjha,
Motse wa dipalema tsa Jehova.
Motse o kgaba ka botala mariha,
Motse o hlonepheha o le sebakana,
Lehae la barwetsana ba Lesotho,
Le diphankgela tsa bahlankana,
Bana ba poho tse thata, Mabewana.

O kgaba ka ditsela mophato moholo,
Phakwe hara dinonyana, seubella,
Seubella batjhana boThabana-Morena,
Seokamela Kgwading ha Maama,
Moo banna ba tenang mese e se basadi.
O kgaba ka dinoha bomarabe, dithamaha,
O matinkela motse moholo thoteng,
O jere masihlasihla a dipalesa,
Mehaladitwe ya teng ke kgauta,
E benya bosiu, hara difate ho haisa,
Naledi di fifale Letsatsi a bo kgakgatha.

Fate di teile sehlaba hodimo,
Riting tsa tsona ho rena kgotso,
Ke Hodimo la Thesele le meriti-maphodi.
Bahlankana ba heame, ba tjametse dibuka,
Ba monya moko wa kgomo lefureng,
Ba nyanya bese la kgomo monateng.
Bana ba etsa mehlolo thoteng,
Ba haha fika sa thuto Mejametalana,
Ba sotse sa kgomo 'a mohatelo selemo,
Mafi a thuto ba a minya ba iketlile.

[1]Basutoland High School.

Theoha thabeng, rare, o fihle hae,
O tl'o qale ho boha makatikati,
O bohe mehlolo fatsheng la Lesotho:
Ho a benya hohle ke mahadima,
O ka b'a tiya o a re ke Lehodimong,
Moo kganya e leng mofapahlooho.
Ho foka o phodileng moya mosesane,
Monkgo ke mmitsa ho bahlankana,
Ho a fufuletsa ho moeti 'a Foreisetata.

Ba teng bahlankana ke ba dikotlo,
Thope tsa teng ke tse fuba di maralla,
Tse butsweditseng ka hare sa mahapu,
Tse tala sa mehaladitwe ya mafarung,
Tse tshweu sa lehlwa ropong la thaba.
Mahlo a tsona ke a fito a hohela,
A maphatshwana sa lehodi la motswetse,
Sa mokana e le bana ba mpa, mawelana;
Seriti sa bona ke kimela-tlhankana,
Se ferekanya ditjhaba le ditjhabana,
Se hohela sa monyohe ngwan'abo fito!

Bahlankana ba teng ke ba bohale,
Ba thatela kgarebe ka lehafing,
Ere hola ngwana a ile madibeng,
Ba mo ake ba mo lebatse tumelo,
Ngwana a b'a tshwarwe ke lehabeya
A sa louwa, a kgannwa ke letswalo la thato;
Ba hladisa kgarebe bohadi bo hlahletswe,
Kgomo di tletse, saka le tsweteha,
Ho emetswe tsatsi la ho bitsa lenyalo.

Motsemoholo ha Seeiso ke kae?
Ke ofe mophato wa Tshwana-Mantata?
Motsemoholo ke thoteng ha Seeiso,
Moo ho jewang dithotolo tsa loti,
Moreneng moo thuto e leng lepetjo,
Moo bahlankana ba rutwang mangae,
Ba apeswang makupanyan'a dibuka;
Moo barwetsana ba rutwang koma,
Koma ya seholoholo sa mehla ya Thesele,
Mehla ya madiba le madingwana.

Mohla o thewang mophato wa rona batjha,
Mohla Seeiso a na'a o bula ngwaholakola,
Mahodimo a n'a thothomela ditshiya,
Mangeloi a b'a hlwedisa a le hodimo,
A mamela Seeiso ha a bua, a pshanya,
A kgotsa kgeleke ba ngwan'a Rasekopo,
A kgotsa hlalefo ya Mantata, Phamola,
Gabariele a b'a latolela Basotho,
A seba a tiya, a bolela phiri-diholo,
A hlalosa fu la Mantata, Morena,
A bolela tsa nyolohelo ya Seeiso badimong.

Mona ke Kanana, ke monateng,
Notshi di bea di nyella sa tadi,
Lebese le tshikhunya sa mehloding,
Kgotso e foka sa difefo:
**"Nnete ke Theba!"** — Betsa sa bophelo,
Tumelo ya teng ke e kgaphatsehang,
Ho rapelwa le hara bosiu,
Ho bokwa Morena wa Marena,
Ho bonwa difela ka hlompho.

Bana ba kgaba ka dipelo bosweu,
Bana ba meya e hlwekileng.
Jo! le ne le ka hauha Bakwena!
Mohla di ne di tshwere kolokote ditau,
Lemong sane sa mashome a le mahlano,
Bonnake ba hlomola mesuwe dipelo.
Ba na ba qala ka Majantja ho putula,
Ba a jesa ntja, yona ntj'a boraki sebele;
Ba esa ba teana le Dinare le moya,
Moya wa hlaba tsa wona ho thusa Dinare.

Pelo tsa rona barwetsana ho tepella!
Ba re: "Matlama ditaba boholo ke tsa hosasa."
La tjhaba tsa e tula Matlama,
Matahwa a b'a hlaphohelwa ka pele,
Mokankenyane wa hlasa ka mpeng tsa banwi;
Bana ba kgahlisa le dira di ba hloile,
Ba kgahlisa le ba koung ya Mohokare[2].
Sena kolo ke diba ba bohohela,
Se tebile sa lewatle, madibadiba.

[2]Mafokothi.

## 11. MASERU

Motsemoholo wa Moreneng ho tuma,
O tumile le hara Barwa le Maqhotsa;
O tsejwa hohle ka puo e seng mehaho.
Kwana Sekgoweng o tla utlwa Mmannyeo a re:
"Ke sa ya Maseru, Mejametalana,
Moo toto di tsholwang ha matshwanafike a lla,
Moo tlhotlelo tsa teng di kgethetsang makweba,
Mafiso a lalang a ometswe la maobane;
Ke a ya hae moo phofo e dujwang ka leleme,
Bele le tshohlwang sa ntshwe ya lephepheng."

Tloo Maseru mapomelong[1], Mokwena,
O tlo bona bahlankana, diqhoqhobela,
Ha ba theta polokwe ka lebaleng;
Tlo bone Matlama ha a hlanaka,
Tlo bohe Dinare ha di thala di tsapola,
Di eya hodimo le tlase ka lebaleng;
Di e qhoba ka mangole Nare tse tona,
Dinatshana di hlabile modidietsane,
E le moferefere wa mahoohoo;
Batho ba ahlame ba kgethetsa makweba,
Bahlankana ba tiisitse meqato,
Kgarebe di thetha dithithi kgafetsa.

Mona ke hae, hahabo mehlolo-ha-e-fele!
Ha o hloka, tloo Maseru re o ruise,
Ha o batla kgarebe, tloo kwano re o supise,
Re o nyadise marwetsana, madibotjhana,
Re o kgethele motletlentle, senyalwa-ke-kgosi,
Re ɔ nyadise ya fuba se motsuhadi!
Ha o le lefetwa tloo Mejametalana,
Re tla o kgwathela didibelwana, bolao,
O itlotse, o tlo nyalwe ha le ropoha.
Ha o hlobotse tloo kwano o tlo rathola,
Etlare bo esa o b'o apere ya qibi,
O tsheha, o eja dimonate tsa kwano.
Le teng ha o kgora mpa-pedi a ko re tjhakele,

[1]Difaenaleng tsa Bolo.

Re tla o qhoba rona ba Mejametalana;
O tla ya haeno o s'o le pheyo-lephatshwa,
O lapile, o phatjhaketsa ho se mehohetso.
Ha o hlora tloo Maseru, wena papatlele towe,
Re tla o alla qibi le masolanka,
O tla kenakena sa phiyo ya leberesi,
O tla kokomala qoqobe, mmadifatjana,
O dule kgotla, o ahlole dinyewe bongata,
O rwale katib'a mosetla, o tsebe ho setlela,
O ahe motlotlwane, o tsebe ho tlotleha.

## 12. KETELO YA MOTLOTLEHI LESOTHO [1947]

Ha na ha dumaduma mose ho mawatle,
Mehoo ya utlwahala ya Kgosi, ho tjhaka —
Kgosi e tjhakela hae ha Moshweshwe, Lesotho
Naha ya ntjhafala, ha hlophiswa ka hohle,
Palesa ha lengwa tse monko-monate,
Moya yaka hola o fafaditswe sente.
Ditsela tsa betlwa, basadi matlo a betwa,
Marokgo a kgweswa matinkela,
Tsohle tsa ntlafatswa ka makgethe Lesotho.
Tsatsi la atamela la ho bona mehlolo,
Bohlwa ba nah'a Lesotho ba phethesela,
Nta tsa kob'a Moshweshwe tsa nyeunya,
Ntsintsi tsa Lesotho tsa bobola ka hohle,
Tsa bitswa ke lefotha ka Mejametalana,
Tsa phapha mapheo tsa fofela teng,
Ha theoha le tse dulang sekwai, Loting.
Madinyane a Tsoku a nyoloha ho la Quthing,
A nyoloha a entse mekoloko, ditiletile,
Peipi di peraladitswe, mosi eka mouwane,
Ho tlilo bokwa dikgomo ho Kgosi ya Botshelela
Barwetsana ba itokisa dithethana,
Bashemane ba tlama meqato ya tiya,
Borare dihlooho ya eba mapatlelo,
Mokgoping wa bona ha bonwa makgatsikgatsi,
Ere ha ba hlaha e b'e ke holane tladi e benya,
Borwetsana ba be ba bone letshwana nkong.
La tjhaba tsatsi leholo, a kena Lesotho,
La tjhaba tlhankana e itisitse ka mangae,
Ba ka Leribe ba boledisaka Letsie,
Ba Phamong ba boledisaka Bereng,
Ba ha Masopha ba boledisaka Seodi,
Ba ka Matsieng ba roka ngwana wa ngwanana,
Athe ka Qacha ho ne ho bokwa Molele.
Dipere ba kaletse phoofolo tsa naha,
Dikobo ba apere dinanabolele,
Masolanka e le ona mafitori a tlholo,
A kganya ka korone, tlokola ya Motlotlehi;
Marena a apere tsa dibatana dikobo,
Ba le ho tse kgwadi bara ba Mokoteli,

Ba hopotse boholoholo, Thesele a sa phela,
Ba hopotse mehla ya bahale boMakwanyane.

Ngwan'a Morena o ahetswe moriti,
Kgwadi o ahetswe e mathule a Sesotho,
Ntlo ya ho thethwa ke lekaako la seithati;
Kgosi e hlomphehile ya rona Lesotho,
Kgosi e bona mehlolohlolo Mejametalana,
Tlhankana e letse e retha thojane,
Ka hanong Malebanye a se tshwela Sesotho,
A tshwela yona puo ya Thesele ya kgale.
Matlere o theohile Mokgotlong a fofa,
A fofa sa seinodi se ubella ditlhapi,
A theoha a nkile tshese ya Sesotho,
A tlilo rwesa Motlotlehi korone ya Lesotho.

Ya puruma tautshehla ya mawatleng,
Ya kgaruma nkwe ya dihlekehlekeng;
Sa bua sebata sa makgotla maholo,
Sa bua seinodi sa Engelane, Morena,
Sa bua se bososela, sa bua tsa kgotso,
Mosotho a b'a hoeletsa a le mmidimiding,
A howa ka le phefa la ho howa dipitso:
"Kgafa ha e hl'e fele kajeno Lesotho,
Tjhelete e setse mose ho mawatle, setsing!"

Tsatsi la fetoha ra apara lefotha,
Ba kena ho tsona, ba tleketsaka kgubung,
Mafura a keleketla a fihla ka mahafing,
Ntja tsa thobela Lesotho tsa Kopanong,
Beng melodi ya eba letswidi ka hohle,
Mafantsatsa a makesi a tla a okoloha!

Tsa lena letsatsi ke dikenkeng, Bakwena,
Di ka nka dilemolemo ha di ntse di phetwa.
Terene ke e tshweu, e ihlo le patolo,
Tjhutjhumakgala, sepepa-matekatse, mahlanya,
Se-nyolla-mahure a kgotswe Sekgoweng,
Mosi-molelle, mmammitsa-dihole,
Ya ya tswa kgalong la Manti, kokobela.
Eitse ha le kokobela ya feta,

Ya ya tswa ka makgalo, Tshowana,
Ya ya kena ka yena dikepeng, lewatle,
Rona ra sala re imona menwana,
Tsatsi la dikela ra ba ra qala ho utlwa,
Ra lebala tse tshweu aparo tsa ngwan'a Mmatjotji.

## 13. THOTHOKISO YA BERENG SEEISO

Ngwan'a Kerefese a itsibola bohlaswa,
Seeiso a itsibola ka thope, seholela-ditjhaba;
Mojalefa o hlahile le dilemela,
O hlahile ha mafube a bonesa naha,
A rakwa ke letsatsi ka mahlasedi —
Kgosi e setswe bohlaswa re le dikgutsana!

Palesa e ntlentle, mohaladitwe wa dithota, Bereng,
Nonyan'e pudutswana, leebana-kgorwana, Bereng,
Fate se tholwana di monate, dimomonane,
Thuhlo e molala o molelele, kwatola,
Phoofolo e kgahlehang hara diphoofolo,
E tswile ka mahetla, e hlwedisitse kgakala.
Tshimo-talana, mor'a Seeiso, lekgaba motetengwane,
Ntho e ntlentle ya ho boptjwa ke Ramasedi kgale,
Pitsi ya ho baleha ka mefao metseng,
Ke ela e ilo dikela le letsatsi, sootho,
Ra sala re beile matsoho diphatleng,
Re rothisa keledi ka ihlo le leng, mafutsana.

Bereng, mohatelwan'a seila-batho,
O itse Kerefese, a ila Seeiso, koko-letsho,
A tjhophola matsohong a banna ka kgotla,
A itahlela ka hara diotlwana tsa basadi,
Ngwana a hodiswa ke basele wa Seeiso,
A holela atleng tsa basadi, makgomohadi.
Rojana-letsho la ha Seeiso, moqetha-keledi,
Le a kula, empa le hana ho botha diphateng,
Ha le lwalwe, le kula dithota ka Matsieng,
Le hula mohoma ka peta le ka mangole, sootho,
Le kgethetsa makweba sa filo la motjholoko.

Ngwan'a mong'a ka o seriti banna,
O hana tsatsi le kene mobung, Bereng,
Ngwan'a Morena, Toboketsi, ngeloi la Lesotho,
O difapano, o mehalahala, sootho,
Dinyane la Mantata ke serwala-nkgwana.
Maoba o n'a koqame dialetareng Mekgokgong,
A fufuletswe, a qetha keledi ke thapelo,

Le kajeno o nts'a tswela pele, mor'a Seeiso.
Ha o qetella thapelo, wena Ntate, Bereng,
O re laeletse ho Maria le mangeloi,
O re ba re rapelle diretlo di fele Lesotho,
O qetele ka ho re "Amen" sehalalelong,
Thapelo ya modibe e kene hae.

## 14. KGOPOTSO YA MOFOLO, "MONGODI"

Ho phomola batho e seng ditaaso,
Ho tutubala diqhoqhobela lefatsheng,
Ho robala dikgosi ho sale mami,
Ho tsamaya dikgonkwetla tsa banna —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

Ho robetse seithati, Seodi,
Ho faletse mongodi ka mpho,
O ngotse dibuka ka mefuta,
O hlomphile setjhaba sa Mokgatjhane —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

O ngotse "Pitseng" ka makgethe,
A ngola "Tjhaka" ka hlompho,
A qetella ka "Moeti wa Botjhabela", Lerato,
A siya menate ya kgale —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

Bitleng la hae bangodi re a rapela,
Re rapela badimo ba thuse,
Ba fane ka boko bohlololo re ngole,
Re bine melodi re thabise setjhaba —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

Ho lehlohonolo mofu ya sebeditseng,
Ho lehlohonolo mofu ya hwaileng;
Lebitso la hae le tla tlotliswa,
Ditloholo di tla mo tseba lefung —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

Phomola ka kgotso mohlank'a Basotho,
Phomola ka kgotso mohale 'a marumo;
Eya o re ngolle dibuka badimong,
O boledise botle ba nah'a Lesotho —
Ao! Ao! Ao! A rona bale!

## 15. LEFU LA MORENA SEEISO [1940]

Keresemese ya jewa hampe eo!
Ra na ra e ja ka dikeledi.
Seo selemo ya eba sa mahlomola,
Ngwan'a Kgosi a robala boroko,
Seeiso sa Kerefese sa roballa ruri
Pataleng sena sa Mejametalana.
Moren'a rona a n'a re thobela,
A tsamaya hola re lebetse re iketlile,
A robala ka Matsieng hoja e le menyaka,
Banna ba momorotsaka mashetla,
Ba ntse ba boka dikgomo ba sa tswa di boka,
Ba boka pelo e ntle ya ho jewa, ya Kgosi,
Ba boka puso e ntle ya Lebewana,
Tshwana-Mantata moholo 'a Bereng.

Diphala tsa lla ka hohle tsa dumaela,
Tsa etsa lepiipii, pii ya utlwahala hole,
Ya fihla Matsieng hoseng ha bosiu bo sutha;
Mehala ya tshela mawatle bosiu,
Yare bo esa ya fihla hae ha Motlotlehi:
"Seeiso o s'a ithobaletse ka Maseru, Matlama,
Tsohang bana ba Kgodu le qethe menyepetsi,
Ngwan'a lona o s'a tsitsipane mangole;
Setopo sa Morena se tshwarwa ke banna,
Mabewana ke lona feela le nang le tokelo,
Ke lona ba tla hasa pii ya E Moholo."

Ba tsiapana ba ka Moreneng,
Ba sitwa ho bua metsotswana ya feta,
Metsi a kopotsa dibeng di le mothoto;
Ba letsetsa difono hole ka Dinareng,
Athe Diodi di tsebile ka Gabasheane,
Le ha Morena a shwele yen'a le motjekong,
Hoba wona o o rata jwale ka lesokotso —
Ngwan'a Masopha o n'a qoqopela sebele!
Letsie a n'a nyoloha a s'a sa hate fatshe,
Bereng a nyoloha a siya Phamong e le feela,
Ka hohle Lesotho la dumaela ke dillo,
Yaka e s'e le la bofelo letsatsi,
Yaka terompeta tsa ho qetela di a kgabola.

Mesi ya kgaotsa ho thunya ka Matsieng,
Topo sa Kgosi sa ya latwa Maseru;
Jo nna se ka Maseru seboko!
Mohla ke bonang banna ba heso,
BoNtate ba lla, ba hlephekela menyepetsi,
Ba lla, ba ipitika fatshe ke matetetso;
Mofumahadi e le motswetse sepatala,
A lla a nkile lesea ka matsohong,
Ngwana a Kgodu a itshelaka ka menyepetsi.
Seboko sa phohlola batho dipelo,
Sa hoballa sa ya fihla le ka Maburung,
Sa ya fihla ka Maburung ka Foreisetata,
Sa tshelela le mose Engelane ho hlola,
Athe se hlola dikgolo, bonnake, re sa di tsebe,
Se hlola tahleho ya Mphatlalatsane 'a Lesotho.

Le rona masea ra se palaola,
Ra itshwara dihlooho re sa di itse.
Letsatsi la na la ema motsotswana,
Esita le metsi a kgaotsa ho phalla,
Phoofolo tsa koka mapatlellong,
Kgoho tsa hanella dikalaneng,
Dinoha tsa hanella ka mesimeng,
Phokojwe tsa kena ka mafarung,
Tau le tsona tsa kgaotsa ho puruma.
Ntsintsi tsa hlabula tsa lesela mofehlo,
Ditweba tsa siya disiu tsa thoko,
Tse tswalang tsa folotsa e se mariha;
Masimo a bajwa Lesotho ka hohle,
Tholwana tsa fetoha mangangajane,
Batswetse ba hana bana ba maseya,
Le barwetsana ba lesela ho bonya,
Bahlankana le bona ba hana ho fereha —
Kaofela tsa ila, tsa ilela Morena,
Tsohle tsa llela Tshwana-Mantata.
Ena mehlolo e n'e paka tse kgolo,
E n'e paka tse bonwang kajeno!

A shwa mathomong a Ntwa e Kgolo, Seeiso,
A phomola a eso bone makama,
A shwa Basotho ba hae ba eya Yuropo,
A shwa a eso bone diretlo,
A phomola a siya ditlokotsi feela;
A shwa ra sala re llela tulo sa hae,
Batho ra retla re re re batla borena!

O siile boTawana, matshwela-sekgowa;
Tawana o tla bua sa mathemalodi,
Khaketla yena o tla dula peneng,
Nna ke tla o thothokisa sebele,
Ke hona re sa tla o etsetsa dibabatso.
Tawana o tla jara tjhaba sa hao,
Khaketla yena a we a tsohe le yena —
Robala ka kgotso Moren'a Basotho,
O re kopele pula kwana badimong,
Kgotso le nala di tle di re apare!

## 16. KGOPOTSO YA LEFU LA MORUTI E.M. AAU

Lefu, Mmadikenkeng, sethosoha!
Lefu, seapara-menyepetsi,
Se-ebesela ka mekgosi le ka diboko,
Selaela-dibopuwa tsa Modimo, Mmopi,
Lefu, seja-bang-ka-rona, baratuwa.
Rare o shwele a le potlana,
Lefu, sebaka-mahlomola,
Se-eketsa-dikgutsana hara metse,
Sebaka-bahlolohadi, mahlomola;
Lefu, Mmamona, sehonohela-batho,
Sehonohela-dikwankwetla tsa batho,
Sediha-merorobel'a banna,
Sepshatlakanya metheo ya matlo,
Lefu, sehonya-matlo bokahare!
La nka ngwan'a Molete, sekwankwetla,
La nka sekwankwetla, phofu 'a Taung,
Mosala le dikgutsana tsa Masobe.
Tswalang ke taukgolo, ru-u-u,
Bophelong ke tlou ya ditlou,
Nare ya dinare, mor'a Molete.
Mona ha Masobe ho tswetswe mafika,
Ho tswetswe tse sa shweng dikwankwetla.
Rare ha a shwa o mosebetsing,
O ilo phetha tsa Lehodimo dikano;
Moruti o kerekeng o nts'a kolobetsa,
O phutha bahetene, Hodimo le tlale!
O kgabile ka difela le ka dibuka,
Pela terone o rapella dikgwahlapa,
O nts'a re: "Tlong le nna bafokodi,
Tlong le nna ho atamela Morena."
O buletse Bataung ditselatsela,
O re ke yena motseba-tsa-lehodimo.
Dikgorong ba tsamaya ka mabenyane,
Ntata bona o ba bitsa ka phehello.
Mofammere ke ngeloi la Lehodimo,
Moreri wa bareri ba merapelo,
Sepholosa ba meya e fokolang.

O madimabe, Lefu, papatlele ya ho bolawa,
Leshodu towe la ho tsoha le shwele!
Wena Lefu, Ramakgobotlo towe,
Ha o bapalla diketo Taung ha Molete,

O sa tla tshwara sa Maphele, sekotlo;
Ha o bapalla lapeng la mo-re-tswadi,
O sa tla qholotsa tse metsu e bohale,
Hoba Taung kwala ha le hlomelwe lehlaka;
Ba tla o kgakgatha, ba o retle maleo,
Ba tla o lelekisa sa Matebele,
Hoba wena o phela ka boshodu, sekgoba;
Bataung ba phela ka dinku, dikgatala,
Ke bana ba Matshola-nku, Bakwena,
Ba Matshola-nku-e-felle-mokekeng,
Ba se nna ba e supasupa kgafetsa,
Ka menwana-metsho ya Tebeleng,
E tla bonwa hosane e fodile.
Taung ha ho phelwe ka dilopi,
Basadi ba teng ba tla o swetsa,
O tla futswa ke maru a lehadima.
Lefu la hao, Mofammere, ke kgele!
Naha e pakile ka diphetoho,
Ya fetoha e potlakela dinako,
Pula ya nyoloha lephethephethe,
Ya nyoloha ya fifatsa dinaha.
Kiri ya petle-tshwana, kgomohadi,
Nyeka namane pula ya tla.
Pula ya nyoloha sekupu,
Sediha-matlo putla, swahla!
Ha Molete ho phehwa ka meokgo,
Lehodimong ke menyaka sebele,
Ho monate ha ba amohela Ntate,
Ba amohela Taukgolo ya Bataung.
Kgutsang bana ba Masobe,
Ha se mara ha se ho fela Taung,
Lefatshe le batla dikwankwetla,
Ba baholo, boMofammere, difopha;
Bataung le tla leboha mang?

Lebohang Ramasedi, Moren'a kgotso,
Le re: "Re a o leboha wena Rasefabatho,
Thato ho etswe ya hao, Seokamela,
O n'o re adimile sehwai sa mohlankana,
Kwakwariri, mohale wabo Ntshela."
Botjheng o phuthile mehlobohlobo,
Saka la Modimo la tlala matjhabatjhaba;
O phuthile ditjhaba ka mebalana,
O lwanetse le Barwa ba hloilwe,
A fepa mafutsan'a Hlohlolwane,
A fupurolla letsoho, mofani,
A fana ka kgotso lefatsheng.
Bahetene ekaba ba tla patwa ke mang?
Kajeno Raditopo o s'a phomotse,
Ho phomotse ya sa kgetheng batho mehlobo;
Hara baruti Mofammere ke kgosi,
O mefapahlooho ya lehodimo,
O theile tempele, pholosa-ditjhaba.
Esaya ke mariríele, ke tonakgolo,
O hodisitse matjhaba ka lerato,
O ratile Modimo a rata le batho,
O tla tla ka moso ho kgahlanyetsa mahlaswa.

Tsa bophelo ba hae ke lejwe la moralla,
Ka polelo di thata jwale ka tshepe-setala;
Tsa mosebetsi ke a di lesa, Bakwena,
Hoba Esaya o sebeditse haholo,
Le hoja kajeno a ile bongalla-batho,
Bo-ya-bo-sa-kgutle, bo-ya-marena.
Tsa pii e bile kgele! re itebetse!
Batho ra makala ra fellwa ke meelelo,
Baruti ba ferekana dipelo, ba hwerehana,
Tumelo ya ba fella, ba sitwa le ho kgothatsa.
Lapeng la ntate mosi ha o thunye,
Bana ba thulana ka diphatla kgafetsa,
Kgutsanyana tsa mpakela mahlomola;
Fatshe la reketla ka mokana, ka hohle,
Phutheho tsa phaphatheha ke ho hloka modisa.
Rare o shwetse Mangaung habo Thabure,
A shwela ha Batswana ba ha Moroka,

A phomola beke a s'a ithobaletse,
Setjhaba sa mo hlatswa ka menyepetsi;
Lapeng ha bua dikgeleke, borannyeo,
Ba paka boholo ba mosebetsi wa hae.
Lona, Mabantu, ere ka moso ha le kgetha,

Le kgethe e diphakaphaka, honela,
Pholo 'a kekete, sejara-meuba;
Le kgethe se hlana-seholo, seoka,
E naka di maripa, qhuqhupa,
E tla pepa masodi le dithapelo,
E tla le isa Kganyeng ya Mahodimo,
Moo pina e leng dihaleluja.
Robala hle, Tau, phomola Sebata,
O phethile, phoofolo e tshehla ya mahwatata,
Robala ka kgotso ngwan'a Motaung,
O phomolele ka moso ha o re rwesa meqhaka!

A phomola bose a ka a thobaletse,
Setjhaba sa mo hlatswa ka menyepetsi
Lapeng ka bua dikgoleko, bosaonyeo,
Ba paka bohlolo ba motlhetsi wa hae
Lona, Mahanto, ere ka moso ha le kgetha.

Le kgethe e diphakaphaka, honela,
Pholo 'a kekete, sejara-meuba;
Le kgethe se hlana-seholo, seoka,
E naka di mariga, ohuqhupa;
E tla pepa masedi le dithapelo,
E tla le ise Kganyeng ya Mahodimo,
Moo pina e leng dihalelua.
Robala hle, Tau, phomola Sebata.
O phethile, phomolo e tshehla ya mahwatata,
Robala ka kgotso ngwan'a Motaung.
O phomolele ka moso ha o re rwesa meqhaka!

